VIKIPEDIYA

# Ispan tili

Vikipediya, ochiq ensiklopediya

**Ispan tili** — ispanlar tili. Hind-yevropa tillari oilasining roman tillari guruhiga mansub. Ispan tilida 320 mln. dan ortiq kishi soʻzlashadi (1990). Ispaniya va Lotin Amerikasidagi 19 mamlakatning (Peruda kechua, Boliviyada kechua va aymara, Puerto — Rikoda ingliz tili b-n bir qatorda) rasmiy tili. Filippin va AQSH ning jan.-gʻarbida ham tarqalgan. Jonli lotin tili asosida shakllangan, koʻp dialektli, lugʻati tarkibida arab tilidan oʻzlashgan soʻzlar anchagina, Ispan adabiy tiliga kastil dialekti asos qilib olingan. Shuning uchun Ispan tili 15-asr gacha "kastil tili" deb ham atalgan. Ispan tiliga oid dastlabki yozuv namunalari 10— 11-asrlarga oid rasmiy hujjatlarda uchraydi. Ispan tili tovush qurilishi uchun 5 unli, diftong va triftonglar xos. Ur-gʻuning oʻrni qatʼiy emas. Ot va sifat turlanmaydi, jins va son kategoriyalari, artiklning 3 turi (aniq, noa-niq va nol) mavjud. Faqat kishilik olmoshlarigina turlanadi. Gapda soʻzlar tartibi nisbatan erkin. Yozuvi lotin alifbosi asosida. Ispan tili — BMTning olti rasmiy va ish yuritish tilidan biri.[6]

| Ispan tili | |
|---|---|
| **Milliy nomi** | Español, castellano |
| **Mamlakatlar** | Ispaniya, Meksika, AQSH, Janubiy Amerikadagi bir qancha davlatlar |
| **Rasmiylik holati** | 21 ta davlatda rasmiy til sifatida qabul qilingan |
| **Soʻzlashuvchilarning umumiy soni** | ona tili sifatida 329[1] milliondan 400[2][3][4] million kishigacha. Ona tili yoki ikkinchi tili sifatida esa 500 million kishi [5] |
| **Turkumlanishi** | |
| **Til oilasi** | Hindyevropa |
| **Alifbosi** | lotin |
| **Til kodlari** | |
| **ISO 639-1** | es |
| **ISO 639-2** | spa |
| **ISO 639-3** | spa |

## Manbalar


1. Ispan tilida soʻzlashuvchilarning umumiy soni (http://www.ethnologue.org/ethno_docs/distribution.asp?by=size). 2009-yil 14-avgust.
2. 2
3. 3
4. 4
5. 5
6. OʻzME. Birinchi jild. Toshkent, 2000-yil


## Havolalar

- İspanca danışıq kitabçası (http://neise.0rq.in/417-ispan-danisiq-kitabcasi)